- 9 December 1939 - (القرآن) . إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ Taoen ka VIII No. 46

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerân sareng Hadits.

## TEU KAIGELAN.

Babasan „teu kaigelan" anoe hartina loba teuing igelaneunana nepi ka aja igelaneun noe dianggoerkeun, dimisilkeun ka noe loba teuing tjagapeunana atawa garapeunana, bakating koe loba-lobana tjagapeun djeung garapeun, teu kaladenan anoe sakoedoena, atawa teu katjabak kabeh, nepi ka djiga noe teu dioeroes noe sabenerna.

Djelema hiroep sarta aja dina golongan awam sawadjibna ichtiar koedoe neangan garapeun atawa tjagapeun noe tjoekoep, anoe loba, sarta dina djalan kahadean, sangkan oelah ngalobakeun nganggoer bisi kagoda teu dipake djalan ibadah. Ngan bae dimana geus laksana ngabogaan garapeun anoe tjoekoep, sarta sidik moal kaigelanana, tangtoe koedoe gantjang diakalan soepaja oelah moebadir.

Neangan garapeun teh tangtoe aja doea roepa, nja eta garapeun pikeun kaperloean diri pribadi djeung garapeun keur oemoem. Mana-manana anoe rek diheulakeun atawa dipentingkeun, tangtoe goemantoeng ka sewang², noeroetkeun koemaha napsoena bae. Ngan lamoen noeroetkeun kalolobaanana djeung kabiasaanana, ngagarap keur oemoem teh dimana garapeun keur kaperloean sorangan geus katjoemponan, saleuwihna tanaga djeung saleuwihna, waktoe salah pisan lamoen teu digoenakeun keur oemoem. Lamoen tjek nonoman djaman achir mah: „Mimiti ngoeroes keur eigenbelang, ti dinja kakara keur algemeen belang." Tapi dina sadjeroning ngoeroes noe mimiti teh, koedoe didjaga koe akal noe senat bisi eta eigenbelang teu aja toengtoengna, sabab lamoen teu toengtoengan dimana geus nepi kana kamistianana mah, salah deui bae.

Oepama tina ieu perkara dikoeroepkeun kana ngadji ngabakti, loejoe pisan djeung kasaoeran para alim, anoe salawasna miwoeroek mitoetoer, jen oerang sarerea oelah tjoel pardoe, kop soenat, tapi koedoe tjoemponan heula pardoe noeroetkeun kamistianana, ti dinja kakara milampah pasoenatanana; nja noe kieu pisan anoe sok diseboet „karawoe kapangkoe" teh, sagala kaeusian.

Tjoel pardoe, top soenat teh, teu aja bedana dj. noe ngaheulakeun ngagarap keur oemoem sedeng keur kaperloean sorangan kateler-teler at. dilalaworakeun.

Hal ieu koedoe koeroepkeun deui bae kana lahiran para 'arifin Islam, noe salawasna ngalahirkeun jen noe bakal mitoeloeng ka oerang djaga di alam kalanggengan, ngan amal oerang sorangan, sadjaba ti anak noe soleh dj. amal djariah teh.

Djadi ana kitoe, kana keur kaperloean sorangan oge oelah sok ngalalaworakeun, sabab moal aja noe leuwih njaah ka sorangan lian ti awak sorangan.

Nepi ka sawaktoe ajeuna mah, aja hibar pandoenga sadajana, noe djadi rengrengan ieu soerat kabar njekel pageuh pisan kana wangsitna para alim tea, nja eta sadjeroning ngaheulakeun keur kaperloean sorangan tea, sakoer waktoe anoe koerang perloe kalawan aja tanaga anoe beunang ditjontang saeutik-eutikeun, digoenakeun keur oemoem sarta dina djalan-Alloh; boektina ngamoedi ieu soerat kabar. Ti leuleutik diatik ditioeptioep, geus gede didama-dama, dipidjoeragan, didjaga beurangna sarawoeh peutingna, tjageurna reudjeung geringna.

Dasar Al-Moe'min orok moeloes, noe djadi baboe ngasoehna lillahi ta'ala, ngadjoengdjoengna koe ati anoe wening, atoeh morontodna teh loear biasa, raj poê reup peuting ngagedeanana geus meh teu katahan, nepi ka menta pangdjaga noe leuwih oetama, leuwih ti anoe ajeuna keur dipilampah koe noe djadi baboena. Sakabeh baboe² geus kawalahan, tanagana geus sisip, pamentana Al-Moe'min geus teu kaigelan, lantaran lamoen dipaksakeun tangtoe pardoe anoe djadi baboe koedoe tjoel; sedeng ieu teh anoe oelah tea; lantaran temahna matak ngaroeksak doeanana. Tjindekna igelaneunana djeung garapeunana Al-Moe'min geus pohara rosana.

Sangkan iasa kagambar koe sadajana para ahli, geura oerang gambarkeun kaperloeanana. Noe pangpajoenna tina perkawis administratie anoe mangoeroes riboean langganan; sageuj teu katjawang kedah koemaha dipajoenanana, tangtos moal tiasa koe sambian djeung migawe keur kapentingan pribadi. Soerat-sinoeratna sareng riboean langganan, anoe sadidintenna teu kirang ti 30-40 serat ngoeroeng patarosan. Djol dina oeroesan tjoetat-tjatet napakah anoe katampi saari-ari, intjigna ka kantor pos sareng sadjabina, tangtos kamaranah jen moal kenging didamel padamelan panjelang. Deui moegi piemoet dina prakna ngintoenngintoenkeunana, mana nilepanana, mana meungkeutna, ngarapetna sareng ngadresanana. Eta sadajana, taja panginten kenging dipidamel koe tanaga sambian. Djabi ti eta, moegi oelah lali tina perkawis geusan kamadjenganana nja eta ngintoen-ngintoenkeun nomer pertjobian, anoe administratiena langkoeng² ngarepotkeunana, ieu sadajana meredih tanaga anoe djongdjon.

Saoepami salasawios para ahli aja noe palaj oeninga karepotanana, oetami pisan oepami ningali karepotanana salami ngalereskeun dimana A.M. katampi ti kantor tjitak, dina njorteerna, nilepna, ngarapetna sareng ngadresanana. Tingali seueurna serat-sinerat, anoe kedah dioeroes, kedah diwaler. Padamelan dina panganggalan sasih; njerat rekening² sareng postwissel. Pendekna seueur keneh pisan oepami kedah ditetek sadajana.

Eta padamelan sadajana, dongkap ka ajeuna ditadah koe tanaga ibadah, tanaga lillahi ta'ala bae. Komo oepami dimanah tina perkawis pieusieunana serat kabar mah, saminggoe 8 pagina, sakoemaha mentana tanaga ka noe djadi D. M. (djoeroe moedi). Sageuj koe sadajana teu kagambar, jen Al-Moe'min pamentana ajeuna parantos „teu kaigelan".

Koe margi sakitoe, kaemoet pohara lepatna, oepami kaajaan noe saroepi kitoe diantep henteu d i o r g a n i s e e r anoe leres, margi oepami teu ditarekahan kana pibereseunana, sami sareng teu njoekoerkeun ka Maha Agoeng, teu narimakeun kana paparinna, hidji soerat kabar agama Al-Moe'min, noe bergoena doenja acherat.

Anoe kaemoet saajeuna, sangkan langkoeng beres, langkoeng madjeng, langkoeng kageroh, teu aja sanes kadjabi ti sakoer noe geus teu katanagaan koe rengrengan, dipertjajakeun ka tanaga anoe 100 persen pikeun Al-Moe'min. Anoe njanghareupan administratie notok teu ka sisi ka gigir deui, sarta dibantoe koe hidji djoeroetoelis sareng hidji boodschapper anoe geschikt (tjakep) pikeun hulp-djoeroetoelis. Dimana katimbang perloe, dibantoe deui koe looper tevens hulp deui bae.

Ieu organisatie kantenan moal prodeo, tangtos aja ongkosna, lantaran tanaga noe 100 % tea, koedoe ditjoemponan eigenbelangna (kaperloeanana) anoe sabasadjan-basadjanna, anoe ngingetkeun jen digawena teh dina djalan-Pangeran.

Tjindekna katrangan mah, sabadana aja perang teh ngadjadikeun doea masâlah anoe penting pisan kanggo para ahli Al-Moe'min, nja eta soal tina perkawis k e r t a s sareng ajeuna o r g a n i s a t i e.

D. M.




Naon hartosna حاسب djeung منجم noe kaoengel dina ibarat منهاج القويم :

ولا يجوز العمل بقول المنجم والحاسب لكن لهما العمل باعتقادهما ولكن لا يجزءهما عن فرضهما

Njoehoenkeun diterangkeun hartosna eta ibarat, djeung koemaha petana منجم ، حاسب teh?

DJAWAB:

Eta ibarat, lahiran Sjech Ibnoe Hadjar Haetami Moedjtahid tardjeh th. 909 - 974.

Hartosna:

Pikeun poeasa mah teu meunang make itoengan Moenadjdjim djeung Hasib (toekang bentang, djoeroe ngitoeng). Tapi pikeun maranehna mah meunang bae ngamalkeun pangartina, ngan teu njoemponan kana kaperloean; hartina: moeng koerang teh koedoe didjedjegan.

Naon ari منجم?

أَلْمُنَجِّمُ مَنْ يَرَى أَنَّ أَوَّلَ الشَّهْرِ طُلُوعُ النَّجْمِ الْفُلَانِيِّ

Ngaran Moenadjdjim (toekang bentang) djelema anoe netepkeun, jen: tanggal 1 boelan teh tangtoe meneran djeung bidjilna bentang a n o e.

Naon ari حاسب?

أَلْحَاسِبُ مَنْ يَعْتَمِدُ مَنَازِلَ الْقَمَرِ وَتَقْدِيرَ السَّيْرِ

Ngaran Hasib (djoeroe itoeng) djelema anoe neken kana manazil (bentang pabeneran tempat boelan) djeung nitenan djalan-djalanna.

Katerangan
(tina ilmoe falak).

Bentang anoe baranang di langit teh aja 2 roepa: aja bentang leumpang, aja bentang tjitjing.

Bentang leumpang, teu loba, koe basa Arab diseboetna: سيارة, koe oerang Koelon: planeet.

Saoer karoehoen bentang leumpang teh 7 nja eta:

| | | |
|---|---|---|
| Zoehal | = | Saturnus |
| Moestari | = | Jupiter |
| Mirrich | = | Mars |
| Sjamsoe | = | Srangenge |
| Zoehroh | = | Venus |
| Atorid | = | Asteorid |
| Komar | = | Boelan. |

Koe noe ajeuna mah Srangenge djeung Boelan dipingkar, tapi djagat (boemi) kaasoep kana planeet; aja deui noe kapanggih anjar, nja eta: Neptunus djeung Uranus, ngan teu katingal koe mata sawadjar.

Ari bentang tjitjing katjida reana, tanpa wilangan, komo moen dikeker mah.

Anoe pangmashoerna 12 b o e r o e d j (بروج) djeung 28 m a n a z i l (منازل), nja eta anoe sok siga kaliwatan koe panonpoë djeung boelan.

Boeroedj djeung manazil teh, goendoekan bentang², lain bentang hidji-hidji.

Ngaran boeroedj anoe 12 sok diseboet dina djadwal solat, nja eta: Hamal, Tzor, Djauza, Sarton, Asad, Soenboelah, Mizan, Akrob, Kaos, Djadi, Daloe, Hoet.

Anoe pangbabarina ditingali di langit boeroedj: Akrob, Kaos; ajana palebah bentang mawoer noe diseboet kalangkang Tjisarajoe (Melkweg). Katingalina antara boelan April — September.

Ari manazil anoe 28 nja eta: Noetoeh, Boeten, Soeroja, Dabron, Hak'ah, Han'ah, Ziro', Nasroh, Torfah, Djabhah, Chorsan, Sorfah, Awa, Sammah, Gofar, Zabana, Iklil, Kolab, Sjaulah, Na'aim, Baldah, Sa'ad Zabih, Bala', Soeoed, Achbijah, Farog moekoddam, Moeachchor djeung Rosa.

Ieu ngaran manazil kantenan matak lieur, koe noe nembe ngadangoe mah, tapi ari koe santri ahli falak mah (boa koe noe naros) djadi ngaran biasa anoe teu aneh tea.

Noe panggampilna ditingali di langit ajeuna² ieu: Noetoeh, Boeten, Soeroja, Addabron, tjaket bentang noe sok diseboet koe djoeroetani: bentang Kidang tea.

Soegrining damar langit, sanadjan anoe diseboet bentang tjitjing, lamoen diawaskeun, sadajana oge siga maradjoe bae ti wetan ka koelon tjara srangenge, boelan, sabab djagat anoe koe oerang ditjitjingan madjoe (ngagoweng) ti koelon, ka wetan, anoe koe oerang Arab diseboetna poentiran aflak.

Ngan ari bentang tjitjing mah siga angger dina tempatna, ari bentang leumpang mah pipindahan tempatna, esereseran beuki wetan - beuki wetan.

Tjonto.

Dina ddo. 22 November 1938, ajana panonpoë djeung boelan deukeut pabeneran manzilah (bentang) Sjaulah, deukeut bentang mawoer kalangkang Tjisarajoe tea (Melkweg).

Lamoen ditingali isoekna ddo. 23 Nov. boelan mah moendoer 13 dardjah, deukeut pabeneran manzilah Na'aim (bentoet bentang woeloekoe), ari panonpoë mah ngan moendoer 1 dardjah, djadi tinggaleun 12 dardjah koe boelan, nja harita tanggal 1 Sjawal tea.

Sateroesna kitoe bae, saban² peuting, boelan mah ngeser moendoer 13 dardjah = 1 manzilah, ari panonpoë mah ngan 1 dardjah.

Dina malem Djoem'ah tg. 16 Sjawal (9 Dec. 1938), boelan awas naker katingal deukeut manzilah Han'ah (kalereun bentang Orion).

Di djero 28 poë, manazil (manzilah²) anoe 28 teh kasorang kabeh koe boelan, ka 29 poëna boelan ngoempoel deui dina 1 manzilah djeung panonpoë, nja eta anoe diseboet اجتماع (conjuctie).

Ka 30 poëna panonpoë kasoesoel deui koe boelan, tah harita tanggal 1 boelan anjar.

Katerangan ieu pikeun nerangkeun hartosna منجم tea. Nja anoe bisa ngetang kieu anoe diseboet: منجم teh.

Moenadjdjim kedah kagoengan parabot ngoekoer, kaart (gambar) djeung roepi² djadwal.

Ari حاسب mah tjara anoe parantos ditjarioskeun di handap bae.

Hasib djeung Moenadjdjim biasana ngahidji. Nja hasib, nja moenadjdjim.

Moeng sakieu, noe kenging diterangkeun koe A. M. ajeuna mah.

Wassalam,
M. a.

# HARI QIAMAT.

Adapoen Qiamat itoe ada tiga matjam: ja'ni: Qiamat Soeghro, Qiamat Woestho dan Qiamat Koebro. Qiamat Soeghro adalah voorlopernja Qiamat Woestho, sedang Qiamat Woestho voorlopernja Qiamat Koebro.

Keroesakannja ra'jat dari soeatoe negri, boleh diseboet Qiamat Soeghro atau Qiamat Ketjil. Keroesakannja manoesia diseloeroeh doenia, boleh dinamakan Qiamat Woestho atau Qiamat Pertengahan. Keroesakannja doenia plus seisinja sekaligoes, boleh diberi nama Qiamat Koebro atau Qiamat Besar.

Adapoen tentang Qiamat Soeghro kita telah sering mengalami, artinja mendengar chabar, oemp.: Keroesakan negeri Jokohama karena gempa, keroesakan kota Blitar karena meletoesnja Goenoeng Keloet, enz.

Maka tentang Qiamat Woestho kita telah mengetahoei voorlopernja (permoelaannja), ja'ni perang besar 1914. Dan sekarang ini boleh djadi kita akan mengalami Qiamat Woestho. Negri² jang koeat sedang bertjektjok dengan negri² tetangganja jang koeat poela. Serangan² dengan torpedo dan bom dilakoekan sampai sekarang ta' ada berentinja.

Inggris dan Prantjis contra Djerman dan Roeslan. Harimau contra Singa. Djangan dikira kalau sekarang „harimau" dan „singa" itoe soedah hilang semangatnja oentoek berperang Bratajoeda! Penjerahan Wladiwostok kepada Djerman oleh Roeslan oentoek station kapal silam Djerman, memberi kelonggaran kepada Djerman jang selonggar-longgarnja oentoek memberi tamparan kepada moesoehmoesoehnja jang sehebat-hebatnja.

Wladiwostok letaknja tida' djaoeh dari Japan, sedang Japan adalah sahabatnja Djerman. Pendek kata kepentingan² Inggris dan Prantjis di Azia sekarang terantjam betoel-betoel.

Ketahoeilah, bahwa bertaroengnja „harimau" dan „singa" nanti akan mempengaroehi seloeroeh doenia. Seloeroeh doenia akan mendjadi geger. Toehan Maha 'Adil. Sebab doenia tida' maoe mengenal Toehan, maka Toehan akan memberi adjaran jang tepat kepada doenia. Toehan tida' soeka melihat doenia ini dikotori oleh Kebathalan. Toehan tida ridla melihat segolongan manoesia jang diperlakoekan tida' 'adil oleh lain golongan. Allah tida ridla melihat agamanja, ja'ni agama Islam, tida' diindahkan oleh manoesia. Maka kemoerkaan Allah s.w.t. akan datang. Qiamat Woestho akan datang. Bagaimana woedjoednja nanti wallohoe a'lam.

Maka setelah Qiamat Woestho selesai, datanglah Qiamat Koebro, ja'ni Qiamat Penghabisan jang maha besar dan maha hebat. Soedah dekatkah Qiamat Koebro itoe? Wallohoe a'lam! Tetapi siapa taoe kalau besok itoe loesa akan datang dengan sekonjong-konjong!?

Maka dari itoe kita haroes lekas-lekas bertaubat. Membanjakkan membatja istighfar. Mohon dikoeatkan Iman kita oleh Allah. Sering menghafalkan soerat² dalam Qoerän. Mohon ditoendjoekkan djalan jang benar oleh Allah. Kita haroes berpajoeng sebeloem hoedjan.

Poen djangan loepa: Berentilah dari tjektjok dengan sesama orang Islam, walaupoen berlainan partij. Sebab menganggap rendah sesama orang Islam itoe, mendekati kepada kemoertadan.

Ingatlah!

Wassalam,

Isdito.

# EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amalma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „Amal ma'roef" tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoet sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe hidajat ti Maha Kawasa, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „waragadna".

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng hidajat Goesti Robboel Idjdjati, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

**„RETOUR AFZENDER"**

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andelandeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

# DANGDANGGOELA.

بسم الله الرحمن الرحيم

1. Dina kitab Minhadjoel-Abidin, diperwintji noe kenging hidajat, bagdja gede ti Jang Manon, mangga geura maraphoem, pilahirna Imam Gozali, pertanda naek pangkat, daradjat noe loehoeng, anoe karenging karamat, roana teh opat poeloeh perekawis, doea poeloeh di doenja.

2. Ari anoe doea poeloeh deui, ditjawiskeun di alam aherat, doepi hidjihidjina teh, keur di doenjana tangtoe, eta djalma kenging pamoedji, ti Alloh anoe moerba, disareboet-seboet, salila di alam doenja, eta djalma dipandang koe Maha Soetji, sarena djeung njaringna.

3. Noe kadoea disoekoerkeun Goesti, dimoeljakeun diagoengkeun Toehan, ari noe katiloe tangtos, moal boa tinangtoe, ka noe kitoe asihna Goesti, misal oerang oepama, koe Soenan digoenggoeng, tangtoe leuwih ti noe rea, kamoeljaan ieu mah sok komo deui, diagoengkeun koe Toehan.

4. Kaopatna Alloh anoe Qodim, ngamisalkeun wakil ibaratna, nadbirkeun kana antero, sababna anoe ma'loem, henteu boga akoean sarik, mapadaan ka Allah, djalan paeh hiroep, ari anoe kalimana, djangdji Alloh ditanggoeng perkara rizki, toerta djeung moekapahah.

5. Moekapahah ngadep teu berpaling, tetep idep ka Alloh ta'ala, tara galoeang galeong, teu tjameroet ngoeloewoet, ari noe kagenepna deui, tangtoe dipalihara, tina boga moesoeh, noe hasoed sarta hianat, moal bisa sarawoehna moal nepi, sakabeh kadjahatan.

6. Ari anoe katoedjoehna pasti, dipaparin katetepan manah, koe naon-naon 'ge rido, kadalapanna tangtoe, henteu keuna koe hina diri, tina sabab pangarah, ka anoe marampoeh, teu eraeun koe noe beunghar, sabalikna noe marampoeh soegih moekti, ngahormat ka Andjeunna.

7. Kasalapan moal salah deui, diparin loehoer tjetjekelan, geus hamo pisan kabongroj, koe pangadjakna napsoe, nadjan mendak istri noe sari, teu matak djadi roesras, tetep manteng kalboe, koe sakabeh kasoekaan, teu kabita nadjan koe noe rea doeit, atanapi koe pangkat.

8. Teu kabita lir ibarat misil, moenggoeh di noe djalma berakal mah, moal resepeun geus tangtos, teu miloe oeloebioeng, tjampoer-tjampoer ka boedak leutik, heureuj tenis maen bal, geus hamo tinemoe, ari noe kasapoeloehna, dipasihan djembar dada leuwih-leuwih, langkoeng ti noe baleunghar.

9. Leuwihna teh ti noe soegih moekti, pangbeungharna noe aja di doenja, eta kabeh moal nendeng, kasabelas kaseboet, dipasihan tjahaja jakin, noer boeat moesahadah, idjtihad noe tegoeh, kaboeka elmoe hakekat, moal beunang disoesoel koe elmoe hakim, noe teu kitoe djalanna.

10. Doea belas sepi tina pitjik, ati djoewet tapi djembar dada, tina naonnaon oge, koe bahla tegoeh timpoeh, sanadjanna kenging panjakit, koe gering roepa-roepa, henteu loepoet soekoer, tetep dina karidoan, nadjan kenging kasoesah bantjana leuwih, ti sasama manoesa.

11. Tiloe belas dipake karisi, dipihebat sieun sarta era, koe djalma-djalma antero, noe takaboer ngaroentjoeng, kibir dengki hasoed moeringis, noe gagah dedepean, noe belegoeg toendoek, ari kaopat belasna, tetepna mah kabeh djalma pada asih, ngagoengkeun ngamoemoelja.

12. Lima belas dipaparin deui, kaberkatan tina anterona, berekat ana sok ngomong, berekat deui elmoe, pagawean pakean deui, teu sepi kaberkatan, tangtoena koe batoer, dipentaan berekahna, didatangan didjoegdjoeg ti mana-mendi, kairoet sok daratang.

13. Genep belas dipaparin sakti, dibisakeun ngapoeng tapak kantjang, ngoerilingan doenja oge, teu koengsi lambat taoen, toedjoeh belas diwoewoeh deui, sakabeh sato hewan, lindeuk araranoet, noe sakoemaha galakna, sarieuneun reudjeung tangtoe ararasih, sarta beunang dititah.

14. Kadalapan belas enggeus pasti, dipasihan koe Alloh Ta'ala, sakabehna anak sorog, ngaboeka lawang makboel, ja'ne sorog koentjina boemi, perbahan daran doenja, katembong teu njoempoet, tjatjak karep kana beunghar, asal nepak kana boemi djadi boekti, naon sakahajangna.

15. Nadjan perak emas inten hasil, naon bae noe dipikahajang, tanwande laksana bae, hidangan soerga agoeng, asal karep moal teu boekti, kitoe deui oepama, hajang boga soemoer, di noe teu aja petana, aja tjai asal nepak kana boemi, bidjil soemoer ngagoelak.

16. Kasalapan belas woewoeh deui, kaagoengan djadi meunang pangkat, ikoetan djalma sakabeh, kamegahan loeloehoeng, kapoedjian ti Maha Soetji, pirangpirang lantaran, ti Noe Maha Agoeng, gantjang sakabeh paneda, djadi hidmah saliring teu soesah deui, kitoena teh teu megah.

17. Karamat noe doea poeloeh deui, tetep dina doe'a noe moestadjab, toerta koe Islam sakabeh, dihormat dipoepoendjoeng, dipoentangan sapa'at matih, tara menta sapa'at, ka sasama mahloek, kitoe deui pangdoe'ana, henteu koedoe koe lisan tapi koe ati, oge sok diidjabah.

18. Idjabahna diisarat deui, anoe tangtoe moal salah-salah, dimisalkeun Goenoeng Gede, sina leungit geus tangtoe, eta goenoeng moesna les leungit, ieu karamat di doenja, di aherat woewoeh, woewoeh doea poelah roepa, ke ditoekil diwintjik sahidji-hidji, sangkan djadi oeninga.

***

Dawoehan oelama saeutik amal manfaat ari djeung elmoe, nadjan loba teu manfaat ari djeung bodo.

Lahir Sd. Ali: „Katjilakaan djalma teh teu kaloear tina 4 perkara: 1e. koret koe barang noe leuwih, 2e. senang² di djero djahil, 3e. oedjoeb koe kapinteran sorangan, 4e. sok ria di djero amal.

Moega sing arawas bentenna (itibarna) 1. hak, 2 hakekat, 3 hakekatoel hakoik. Wallohoe alam.

Wassalam,

A. Partadilaga.

## SAMPOERNANA ISLAM.

Ari sampoernana pisan moenggoeh agama Islam mah, nja eta koempoelna noe opat perkara, Ma'ripat, Hakekat, Tarekat, djeung Sareat. Ieu noe opat roepa teh koedoe bareng-bareng dipakena oelah gotang soemawonna kaliroe toemerapna atawa wawarehan, meureun tangtoe mo djadi, moal hasil samistina.

Sanggeus oerang paham kana roekoenna, saratna, batalna, sampoernana, Ma'ripat, Tauhid, Iman djeung Islam, ajeuna oerang ngarti kana sakabehna ibadah manoesa ka Alloh s.w. teh sarta moal sjah lamoen teu dipademenan koe Ma'ripat ka Alloh (asak tauhidna, bener itikadna).

Koe sabab eta geus diwadjibkeun leuwih tiheula, jen teu sjah sakabeh lakoe ibadahna lamoen manehna atjan Ma'ripat.

Paingan aja dalil noe njeboetkeun; 'Auwaloe dini ma'ripatoellahi Ta'ala tegesna: „awal-awalna agama teh koedoe Ma'ripat ka Alloh Ta'ala.

Tjijiren jen Ma'ripat diwadjibkeun tiheula, kasaksian koe ajat Qoer'an deui, anoe ditoeroenkeun ka Kangdjeng Nabi anoe pangheula-heulana, nja eta soerat „I k r o".

Dina eta soerat aja katerangan noe njeboetkeun jen wadjibna manoesa teh Ma'ripat kana Asma djeung Af-'alna Alloh s.w. Malah dina soerat „Qoelhoe" oge djadi katerangan jen kabeh manoesa koedoe nganjahokeun kana Dat dj. Sipatna Alloh s.w.

Kasaksen deui koe dawoehan Kangdjeng Nabi anoe njeboetkeun jen manamana tingkah anoe teu dimimitian koe „Bismillah" eta pagawean teh sasat pegat tina kaberkatanana.

Aja deui dawoehan Kangdjeng Nabi anoe njeboetkeun sing saha djalma njaho kana dirina pribadi kalawan temen, manehna ma'ripat ka Pangeranana.

Djaba ti eta rea-rea deui saksi-saksi pikeun netepkeun jen enja kitoe koedoena, kitoe benerna, malah lain bae dawoehan ti Kangdjeng Nabi, tapi oge panjaksianana para Oelama, Foekahai, Hoekama djeung Soehada, anoe geus masing-masing nerangkeun dina kitab² anggitanana, noe njeboetkeun jen sakabeh amal anoe teu kalawan bener itikodna eta teu sjah.

Djadi ana kitoe sjahna ibadah teh, koedoe nganjahokeun sarat roekoenna, reudjeung bener itikadna.

Ari tegesna Ma'ripat ka Goesti teh, nja eta Ma'ripat kana dzatna sipatna Pangeran.

—(ELMOE HAK.)—

Anoe diseboet elmoe H a k noe moelia, moenggoehing Goesti Alloh noe Maha Soetji sipat Rachman-Rachim, nja eta koempoelna opat perkara tina Ma'ripat, Tauhid, Iman djeung Islam.

1. Ma'ripat tegesna njaho ka Alloh.
2. Tauhid tegesna noenggalkeun ka Alloh.
3. Iman tegesna pertjaja koemandel ka Alloh.
4. Islam tegesna manoetan sarta pasrah ka Alloh s.w.

Lgno. 3145.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:
Djrg. R. Hamzah Lgno. 3014 f 0,80.
Djrg. Mh. Samsoeri Lgno. 2666 f 0,80.
Djrg. Mamad Lgno. 3227 f 0,80.
Djrg. Hardjawisastra+Djrg. Intadiariin f 1,60. sadajana kanggo kw. IV th '39.
Djrg. Ohing Lgno. 2435 f 1,20 kanggo kw. II-III th '39.
Djrg. Atjang Lgno. 2437 f 1,60 kanggo kw. III-IV th '39.
Djrg. Dede Wiramihardja. Lgno. 3056 f 0,90 kanggo kw. IV th '39 langkoeng doea poeloeh sen.
Djrg. R. Empang Lgno. 1968 f 1,— kanggo kw. I th '39 + f 0,20.
Djrg. H. Hambali Lgno. 2524 f 1,60 kanggo kw. IV th '39 + kw. I th '40
Djrg. M. Djoehana Lgno. 2496 f 0,80 kanggo Dec. '39 sareng Jan. + Feb. '40.
Djrg. Kartawidjaja Lgno. 1740 f 1,60 lebet kana kw. I-II th '40.
Recht & Adv. Bureau Lgno. 3323 f 0,30 lebet kana kw I th '40.
Djrg. Martasasmita Lgno. 3194 salamina A.M. ka Djoeragan dikintoen.

Noe teu moendoet, teu diwaler.

Adm. A.M.

## KADE LALI.

Dina **strook postwissel** moegi diserat **nomer abonne,** soepados ngagampilkeun kana padamelan **Administratie.**

Adm. A.M.




TEROESNA SOLAT ISTISQO.

Sabada matja istigfar anoe djadi chotib dina eta solat istisqo koedoe teroes disamboeng koe doe'a anoe kawarid ti panoetan oerang K. N. Moehamad s.a.w.

أَللّٰهُمَّ اجْعَلْهَا سُقْيَا رَحْمَةٍ وَلَا سُقْيَا عَذَابٍ

وَلَا مَحْقٍ وَلَا بَلَاءٍ وَلَا هَدْمٍ وَلَا غَرَقٍ

Soendana: He Alloh! Moegi Goesti ngadamel kana eta langit (hoedjan) siraman rohmat, oelah siraman siksaan mamala, balahi atanapi anoe matak roentoeh sareng noe matak titeuleum.

أَللّٰهُمَّ عَلَى الظِّرَابِ وَمَنَابِتِ الشَّجَرِ وَبُطُونِ

الْأَوْدِيَةِ أَللّٰهُمَّ حَوَالَيْنَا وَلَا عَلَيْنَا

He Alloh! moegi Goesti noeroenkeun kana eta hoedjan kana pirang² pasir, rawoeh kana tempat djadina pepelakan, sareng kana djerona djoerang². He Alloh! Moegi Goesti noeroenkeun kana eta hoedjan sakoerilingna djihat abdi sadajana, rawoeh oelah djanten aja matakna ka abdi sadajana.

أَللّٰهُمَّ اسْقِنَا غَيْثًا مُغِيثًا هَنِيئًا مَرِيئًا مُرْتِعًا

سَحًّا عَامًّا غَدَقًا طَبَقًا مُجَلِّلًا دَائِمًا إِلَى يَوْمِ الدِّينِ

He Alloh! moegi njiram Goesti ka djisim abdi sadajana koe hoedjan anoe noeloengan, teu matak kabesekan, henteu matak ngadjantenkeun panjakit, kengin dianggo ngentjar koe sato hewan, ngagebret dina moeragna kana taneuh sareng tjaina anoe tiis, anoe makean (mapaesan) kana boemi salamina, doegi ka Jaomilqijamah.

أَللّٰهُمَّ اسْقِنَا الْغَيْثَ وَلَا تَجْعَلْنَا مِنَ الْقَانِطِينَ

He Alloh! moegi Goesti njiram ka abdi sadajana koe hoedjan, rawoeh oelah midamel ka abdi sadajana ti sawarehna djalma² anoe paroetoes pangharepanana.

أَللّٰهُمَّ إِنَّ بِالْعِبَادِ وَالْبِلَادِ مِنَ الْجَهْدِ وَالْجُوعِ

وَالضَّنْكِ مَا لَا نَشْكُو إِلَّا إِلَيْكَ

He Alloh! Sajaktosna di abdi², rawoeh di nagara² roepi² tina karipoehan, rawoeh lapar sareng karoepekan anoe teu pisan diistorikeun kadjabi ti ka pangkon Goesti.

أَللّٰهُمَّ أَنْبِتْ لَنَا الزَّرْعَ وَأَدِرَّ لَنَا الضَّرْعَ وَأَنْزِلْ

عَلَيْنَا مِنْ بَرَكَاتِ السَّمَاءِ وَأَنْبِتْ لَنَا مِنْ بَرَكَاتِ

الْأَرْضِ وَاكْشِفْ عَنَّا مِنَ الْبَلَاءِ مَا لَا يَكْشِفُهُ غَيْرُكَ

He Alloh! moegi Goesti ngadjadikeun kana pepelakan kanggo abdi sadajana, kalajan moegi Goesti ngadjoeoehkeun kana soesoena sasatoan (ngaroakeun tjisoesoe) sareng moegi Goesti noeroenkeun ka abdi sadajana ti langit tina pirang² kaberkatan boemi; koe toeroenna hoedjan teh sing nepi ka hedjo lembok, sareng moegi Goesti kersa ngilangkeun ti abdi sadajana warnaning balahi noe moal aja anoe tiasa ngilangkeun djabi ti pangkon Goesti.

أَللّٰهُمَّ إِنَّا نَسْتَغْفِرُكَ إِنَّكَ كُنْتَ غَفَّارًا

فَأَرْسِلِ السَّمَاءَ عَلَيْنَا مِدْرَارًا

He Alloh! Sajaktosna djisim abdi sadajana noewoen sih hampoenten ti pangkon Goesti, saleresna Goesti mah anoe banget pangampoera. Moegi Goesti ngoetoes mega (noeroenkeun hoedjan) ka abdi sadajana kalajan ngagebret sareng teras-terasan.

Lamoen ieu solat istisqo geus dilakonan kari-kari henteu aja bae hoedjan, soenat dipindo deui dina waktoe mana bae, peta-petana sakoemaha noe enggeus.

Lamoen eta solat diidjabah teroes toeroen hoedjan ti langit, koedoe boeroe² mandi dina djoerang lamoen bandjir, oge koedoe teroes matja tasbeh lamoen aja goeloedoeg, anoe lapadna:

سُبْحَانَ مَنْ يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهِ

وَالْمَلَائِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ

Oge dimana ningal kilat, koedoe matja:

سُبْحَانَ مَنْ يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا

Mangkahade pisan nangtang hoedjan koe nganiaja sato anoe teu toea teu dosa, tjara ngamandian oetjing at. salianna.

Tina djihat ngamandianana tetela djadi dosana, sarta migawe polah kitoe njata bid'ahna, karana tetela teu aja ti ditoena.



Lahhh...... Aboeja mah kadoehoeng teuing djadi kolot; lamoen angger mah oemoer 14 taoen, meureun senang bae dioeroes koe kolot, salawasna boga pentaeun, boga salindoenganeun. Ari ajeuna bet pada ngarewong, itoe ieu pada nitah, itoe ieu pada mariksa, pada ngagokan, tjara ieu noe di handap:

Djeng rama Aboeja hing fabriek.

Sareng hormat.

Sinarengan serat ieu kang poetra, aja peroestel ka linggih Aboeja, rempag bae sareng manah Aboeja atoeh oendjoekkeun ka djrg. De Em. Henteu kamanah bae atoeh robek ieu serat teh teu aja pambenganana, da menggah poetra mah teu aja petana bedang ka noe djadi sepoeh da sanes anjar pinanggih ka Kang Rama teh.

Kieu peroestel teh: Sarehna ningal seratna djrg. Pamitran (A. M. no. 39) sareng pirempag djrg. De Em ka Kang Rama (A.M. no. 40). Menggah kang poetra kitoe deui doeloer² kang poetra kantenan moal aja anoe bireuk kana naekna pangaos kertas, da poegoeh tjoendoek kana woekoe dongkap kana mangsa.

Moeng papada kitoe di salebet naekkeun pangaos langganan (njoemponan pangaos kertas) bari nambihan kaloearna Goeroe kang poetra sing nepi ka djadi

---

Dawoehan djoengdjoenan oerang Rosoeloelloh s.a.w.:

مَنْ عَمِلَ عَمَلًا لَيْسَ عَلَيْهِ أَمْرُنَا فَهُوَ رَدٌّ (أَيْ مَرْدُودٌ)

(Riwajat Imam Boechori ti Siti Aisjah).

Soendana: „Saha² anoe migawe hidji pagawean teu kalawan parentah kaoela, tangtoe moal diqoboel."

Oge djaba ti eta bid'ah teh matak ngoerangan kana warnaning pahla anoe diharep koe oerang.

Kaoengel dina Hadis nabawi:

عَمَلٌ قَلِيلٌ فِي سُنَّةٍ خَيْرٌ مِنْ عَمَلٍ كَثِيرٍ فِي بِدْعَةٍ

Soendana: „Pagawean anoe saeutik anoe nintjak kana soennah (anoe aja ti nabina) leuwih aloes ti manan amal anoe loba anoe nintjak kana pabid'ahan."

Alqoerowi.

Weekblad Toelen, doegi ka seratan dina djoedoelna kaloear saban dinten . . . . . soepaos angkeuhan kang poetra: „Ah! madjeng ieu Goeroe teh. Meh saban taoen."

Doepi ajeuna emoetan kang poetra teu atjan pati toelen disebat Weekbladna teh, da boektina kaloearna dina hidji taoen masih kirang ± 4 nomer.

Doepi nambihan artos langganan langkoeng noehoen oepami tiasa saageungna panaekan pangaos kertas. Tjenah kaabotan. Mangga timbang² bae.

Peroestel kang poetra kieu teh kantenan henteu kasebat ngalangkah mah, namoeng ngelesed. Sanaos ngelesed kasebat madjeng keneh.

Sakitoe peroestel kang poetra teh, koelan.

Baktos kang poetra Moerid A. M.
Lg. no. 384.

Oedjang Agoes!

Ari Aboeja mah, ngaranna oge Aboeja, toekang sagala mangga, rek dikitoe rek dikieu oge koemaha noe djadi intjoe boejoet bae, asal sina salamet doenjana acheratna Aboeja mah. Estoe mokaha pisan tandjakan Aboeja mah.

Ajeuna si Agoes Djaloe geus sadrah koemambang kana kersana noe djadi keretas, atoeh poegoeh bae Agoes, Djaloe, koedoe kitoe, da ari teu kitoe mah keretasna oge, Agoes, moal daekeun njampeurkeun. Malah lamoen Aboeja hade biwir njiroe rombengeun mah, anoe timbanganana tjara agoes, binangkit bidjaksana, laer aisan landoeng kandoengan, meh sakabeh anak intjoe boejoet, sipatna doeloer², alo² kaponakan si Agoes; geus pada njoeratan ka akina ka boejoetna, nja ka Aboeja tea. Sarerea pada sapikiran djeung si Agoes, ngarep² koemaha tigasanana djrg. De Em katoet rengrenganana.

Ari Aboeja mah Agoes! djadjaoeheun kana bisa ngabagi-bagi, ngadoeoem poetoesan, terang oge henteu, anoe koemaha anoe koedoe dipoetoes, lantaran si Agoes njaho sorangan, jen Aboeja mah ngan djoeroe laden itoe tjokot ieu bawa. Sipating anoe koedoe dipikir, dioelik dj. dimoetolaah mah lapoer . . . . . mogok di Aboeja mah.

Kahajang si Agoes, hajang djedjeg 52 lambar dina sataoen, alah batan ti a s e s e Aboeja mah; heueuh, bener koedoe kitoe; sarta ieu kahajang si Agoes koe Aboeja d i d o o r ongefrankeerd ka djrg. De Em, soepaja Aboeja oelah boga risico.

Ti tadi oge Aboeja mah teu pira tandjakan djeung kahajang teh, ngan hajang senang di doenja senang di acherat; salamet di doenja salamet di acherat, teu aja deui ngan sakitoe.

Ari pepeling mah ka anak intjoe nja boeboehan tea bae, aki² leungit sapeuting katoeroeban tjeuli moending. Mangkahade Eloe, ari hajang madjoe oelah roesoeh-roesoeh teuing bisi kateuhak, nepi ka nombrona. Koe kitoe tea onaman, ma'loem bae, awak Aboeja sakieu nja kakolotan, lamoen dipeleter teuing mah bisi nombro, kadjaba lamoen dianjananjan heula.

Sampe ketemoe lagih, Agoes!

# DOENJA PEPERANGAN.

Saenggeus babadamian antara nagri Fin djeung Roeslan diboebarkeun kalawan teu aja beubeunanganana, tangtoenganana Roeslan ngamoesoeh pisan ka nagri Fin. Soerat² kabar kominis ngamoeat pamandangan² noe anti - Fin.

Aja noe noeding magarkeun nagri Fin didjieun pion (korban) nagara² Kapitalis (Inggris, Prantjis, Amerika) model Polen deui. Radio - Moskou oenggal poë ngirimkeun pidato atawa bedja² noe bersifat anti - Fin. Pendekna mah Roeslan teh djadi ngamoesoehan ka nagri Fin. Beuki dieu, tangtoengan Roeslan teh beuki keras bae, pangpangna dina katompernakeun boelan November oedara antara Roeslan djeung Fin beuki kiroeh. Propaganda anti - Fin di Roeslan beuki dikerasan. Mimiti katjirina pisan jen nagara kominis rek ngagoenakeun kakerasan teh saenggeus aja protes ti pihak Stalin ka Fin magarkeun soldadoe² Fin geus ngabedilan soldadoe Roeslan. Teu koengsi lila ti harita perdjangdjian „moal sili roeroeg" antara Roeslan djeung nagri Fin koe Roeslan dianggap teu sah, sabab nagri Fin geus ngalanggar eta perdjangdjian koe ajana kadjadian² di tapel wates Roeslan - nagri Fin.

Lamoen ditilik-tilik mah taktiek Roeslan euweuh bedana djeung taktiek noe didjalankeun koe Djerman terhadep ka Polen. Ngan bae Roeslan mah ti mimiti propaganda anti - Fin nepi ka ngaroeroegna (30 Nov. '39) teu sakoemaha lilana, ari Djerman djeung Polen aja opat, lima boelanna leuwih.

Dina poë Kemis 30 Nov. isoek-isoek Helsinki — iboe kota nagri Fin — geus dialoengan bom koe kapal² oedara Roeslan, sarta balatantara darat madjoe di tiloe tempat. Eta serangan² koe balatantara Fin dilawan sakeras-kerasna. Tapi sadjeroning ngalawan, nembongkeun jen daek deui babadamian djeung pamarentah Roeslan, sarta koe djalan wawakilna nagara Zweden (tatangga Fin) di Moskou ngasongkeun poerstel pikeun babadamian.

Ti pihak Roeslan oge daek tjenah babadamian asal pamarentah nagri Fin koedoe pro - Roeslan. Koe lantaran pamarentah Fin noe aja di Helsinki henteu pro - Roeslan eta pamarentah koe Roeslan teu di anggap sjah. Malah teroes Roeslan njieun pamarentah nagara Fin anjar anoe dibangoen koe oeroet loeloegoe-loeloegoe kominis Fin baheula noe diseboetna koe Roeslan „pamarentah rahajat".

Djadi nilik sareat mah nagri Fin teh bakal dipoekoel teroes koe Roeslan, koe lantaran teu daek babadamian djeung pamarentah nagri Fin di Helsinki (noe toelen).

Noeroetkeun bedja² dina sadjeroning ngaroeroeg, balatantara Kominis meunang perlawanan noe kaseboet loear biasa oge, katoeroeg-toeroeg di eta nagara dina waktoe ajeuna keur meudjeuhna moesim es dj. saldjoe. Tapi oepama ditilik nagara Fin sakitoe leutikna, dibandingkeun djeung Roeslan, sarta tjatjah djiwana oge ngan saoekoer 3.800.000 (demi Roeslan ngaratoes malioen), geus moal salah deui nasib nagara Fin teh moal djaoeh ti Polen.

Reaksi di doenja kana taladjakna Roeslan teu woedoe hebet. Itoe ieu ngaloearkeun kritikan² anoe pararedes, di antarana Amerika, Italia djeung Inggris & Prantjis. Balarea di Eropa beuki gimir bisi engke Kominis beuki njaliara bae di Eropa. Komo tatanggana nagara Fin kajaning Zweden, Noorwegen ngarasa diantjam koe Kominisme. Loba pisan soeara² di nagara galalede noe neundeun perhatian ka nagara Fin soepaja perhoeboengan diplomatiek djeung Roeslan dipoetoeskeun.

Bedja² tina pangperangan di Eropa Koelon antara Djerman djeung Inggris & Prantjis kasedekkeun koe bedja ti Eropa Wetan; di ajana oge teu pati model, da teu aja kadjadian² noe penting. Djaba ti bedja kapal² kaleboeh atawa sili bedil saoetak-saeutik mah euweuh deui telegram noe penting.

Kaajaan di India, djadjahan Inggris di Asia Wetan, masih kalangkaboet. Nasionalis² menta soepaja India dibere kamerdikaan ajeuna². Sarta Congress-party ngantjam rek ngarobah tangtoenganana, tina digawe babarengan djeung Inggris, djadi moal digawe babarengan (noncooperation), lamoen pamentana teu dikaboel. Di roepa² tempat aja staking malah di beulah Kaler mah deukeut Afganistan rahajatna berontak. Sadjeroning kitoe mindeng aja telegram noe mawa bedja jen Roeslan keur meudjeuhna propaganda di India djeung mapak balad di tapel-watesna.

Peperangan di Tiongkok antara Djepang djeung Tiongkok nepi ka ajeuna masih teroes, reureundahan sili taradjangna teh. Ajeuna meh kabeh palaboean penting noe Tiongkok geus kadjabel koe Djepang, tapi nagara noe beh djero mah masih oeploek-aplak keneh.

MORAWI.




## Angkatan Boepati.

Noeroetkeun soerat kabar J. B. dina minggoe-minggoe ieu aja doea papatih anoe dianoegrah daradjat tinggi koe pamarentah agoeng, sarta geus dibisloeitan ti kantor palis Bogor.

1. Diangkat kana boepati Koeningan djoeragan Mas Oemar Said tilas patih Indramajoe sarta ajeuna djadi lid gedeputeerden di provincie West-Java (Batavia Centrum) kalawan kontan dipaparin gelaran Rd. Toemenggoeng Oemar Said.

2. Diangkat kana boepati Blora djrg. Rd. Marjono Djodigdo patih Grobogan kalawan dikoernia gelaran Rd. Toemenggoeng Marjono Djodigdo.

Al-Moe'min hatoer wiloedjeng ka noe kenging daradjat doenja agoeng.

—o—

## Verslag moment openbare vergadering Aisjiah Tjimahi

Dina wengi Minggoe ping 6/7 Sjawal 1358 atanapi ping 18/19 November 1939, Moehammadijah groep Tjimahi bagian Aisjiah, geus ngajakeun moment openbare vergadering, njoemponan parentah ti Hoofd Bestuurna, anoe diajakeun di sakoeliah Indonesia, sawaktoe bareng pada dina wengi Minggoe noe kasebat di loehoer.

Ieu moment openbare vergadering teh tempatna di Kantor Moehammadijah Tjimahi, kalawan kenging perhatian oge ti publiek, noe saroemping moal kirang ti 250 istri pameget.

Wakil politie: Djoeragan-djoeragan Assistent-Wedana sareng Mantri Politie.

Wakil-wakil pakoempoelan: Pasi, Pasoendan, J. O. P., P. G. I., P. N. S, Moehammadijah Padalarang, Persis, B. C. P. N. S., Moehammadijah Batoedjadjar, P. G. B. katoet Cooperatiena sareng P.O.B. Tjimahi.

Wakil pers: Al-Moe'min sareng Adil.

Vergadering diboeka taboeh 9 wengi, dipingpin koe Njonja Sastrawiredja.

Memeh pasamoan diboeka diajakeun heula perajaan baroedak jatim. Aja 26 boedak jatim awewe lalaki, anoe dibagi papakean (tjalana, kamedja, beubeur, erok), kadaharan djeung doeit.

Sakoemaha biasa pamingpin, bada ngoetjapkeun assalamoe alaikoem w. w., nganoehoenkeun ka noe saroemping.

Pasal kadoea perkawis djasa-djasa kaom poeteri Islam, diterangkan koe Nona Oetiara Karnadihardja, disebatan tjonto-tjontona, oepamina Siti Aisjah ssd. Panoetoepna disoehoenkeun ka sadajana kaoem iboe Islam, soepaja niroe tjonto-tjonto anoe disebatan tea.

Tamat djoeroe saoer kahidji kalawan kenging perhatian (applaus) ti publiek, disamboeng koe djoeroe saoer kadoea Oestad A. Sadeli, ngabahas djasa-djasa djoengdjoenan oerang Kangdjeng Nabi Moehammad s. a. w. ka baroedak jatim. Moal kirang ti sadjam lamina sasaoeran, diterangkeun dawoehan² Alloh dina Al-Qoerän anoe ngedahkeun ka oerang sadajana roemawat ka baroedak jatim sareng pakir miskin, nja kitoe deui hadits-hadits anoe toemali sareng ieu dipedar, kalawan tetela. Tjonto-tjonto djalma kaoem baheula (djaman Bani Isroil oepamina), anoe ditoeroenan siksa panjakit toe'oen, lantaran di kampoengna aja pakir miskin djeung baroedak jatim noe henteu dipalire.

Hadlirin djempling pada anteng ngabandoengan djeung ngararaoskeun ka salira-salirana, roepina.

Ditema koe djoeroe saoer katiloe djoeragan Sastrawiredja, nerangkeun tarich Persjerikan Moehammadijah salila 28 taoen, ti barang mimiti diadegkeun koe Kiai H. Achmad Dahlan di Mataram nepi ka ajeuna, boh oeroesan kamadjoeanana, boh oeroesan halangan-haroenganana.

Taboeh 11 langkoeng vergadering nembe ditoetoep kalawan kawiloedjengan.

Verslaggever.

—o—

## Correspondentie.

Sareng hormat.

Satampina serat ieu, sabadana maos Al-Moe'min, teu kinten katadjina, doegi ka ngaraos hajang djanten langganan. Koe margi eta njoehoenkeun soepados dikintoen proefnummer (Salinan).

Hormatna
E. S. Soebang.

Waleran Red.

Sakatampina serat pasihan, ladjeng tret njerat adres, ngintoenkeun no. 44-45. Parantos katjandak?

Moegi kersa mintonkeun ka para djrg. noe sanes, pirakoe henteu nadji sapertos ka linggih djoeragan.

—o—

## Neda Rido.

Disoehoenkeun rido galihna sadaja para ahli „Al-Moe'min kersa mangmaoskeun fatihah, qoelhoe, falak-binnas dihadiahkeun ka arwahna poen adi wasta M. E. Abdoellah noe tilar doenja dina wengi Senen taboeh 4,20 ping 22 Sjawal (4 December 1939).

Hatoer noehoen,
Mh. Moehsin.

***

Wirehing poen bapa M. Adjidji di kampoeng Raweuj dina dinten Kemis ping 17 Sjawal parantos tilar doenja, njoehoenkeun kerna Alloh soegri noe rido galih kersa mangmatjakeun fatihah sapoeratina sareng sakawasana, kanggo arwahna poen bapa.

Wassalam,
A. S. Soemantri.

***

Dina dinten Rebo tanggal 29 Nov. '39 Habib Abdoerrahman bin Aboebakar Al-Djoefri anoe dipisepoeh koe kaom Arab di Tjiandjoer, geus moelang ka alam kalanggengan. Moega² arwahna pinanggih reudjeung rahmat koeboer, ditarima iman Islamna. Soegri noe maos ieu wartos sarta aja karidloan manah, moegi kersa ngahadiahkeun koe fatihah sareng qoelhoe pikeun anoe moelang ka kalanggengan tea.

—o—

## Ngabagikeun pitrah ka pakir miskin.

Sapertos sasih Siam noe kapoengkoer, Moehammadijah groep Tjimahi dina Siam ieu ihtiar ngoempoelkeun pitrah ti para Moeslimin sareng Moeslimatin, sarta kekenginganana aja ± 8 pikoelna.

Bagian pakir sareng miskin parantos dibagikeun dina piisoekaneun lebaran. Djoemblah pakir miskin anoe nampa bagianana aja 225 djalma. Ari kabageanana toegoe-oempi 4 kati saoerang, tanggoenganana 2 kati saoerang. Memeh dibagi pitrah kabeh pakir miskin dipotret heula, kanggo pangeling-ngeling.

—o—

## Wahdatoel Ichwan.

Pada malam Minggoe tanggal 18 Nov. telah diadakan rapat anggauta dari Wahdatoel Ichwan; bertempat dilanggar Soekaradja-kaler, serta dihadiri oleh $^2/_3$ dari banjaknja anggauta.

Djam 9 rapat diboeka oleh T. Hidajat ketoea sidang sambil mengoetjapkan selamat dateng kepada hadirin, serta mohon bermaaf bahwa berhoeboeng dengan Aidil Fitri, maka ia merentjanakan tentang fatsal-fatsal:

a) perobahan bestuur,
b) memperbaiki sekolah di W. I. S. Soekaradja,
c) kewadjiban schoolcommissie,
d) memberi peladjaran kitab pada moerid-moerid jang telah klas IV diloear waktoe bersekolah,
e) koempoelan goeroe-goeroe (haroes memperloeas pengatahoeannja).

Maka kepoetoesan doelpunten itoe serta dimoefakati oleh rapat ialah:

a) voorzitter oentoek segenap W. I. Toean R. Moesa
vice idem Toean R. Djaja
secretaris Toean R. Pandji
commissaris Soekaradja Toean Aboebakar
„ Tjidjoelang T. Moerdja
„ Djampang T. Soeëb
„ Tjibitoeng T. Nasiman

commissaris Pasir Maoeng Toean Oesoep dan As-an
„ Paboearan Toean H. Soelaeman
adviseurs: Kiai Hadji Basoeni, Tjiboerial
Kiai Hadji Said Paroeng aleng
leider: T. Hidajat
commissie sekolah: T. H. Ma'moen.

b) memperbaiki sekolah dimoefakati oleh rapat, serta akan dipersigerakan.

c) memoetoeskan schoolcommissie haroes 3 boelan 1 kali dateng memeriksa sekolah² W. I. Soekaradja, Djampang, Paboewaran, Pasir Maoeng dan Tjibitoeng; serta haroes disertai oleh seorang adviseur. Sesoedahnja haroes mengirimkan rapport pendapatan peperiksaannja itoe kepada voorzitter. Ongkos-ongkos commissie bahagian bestuur sekolah, serta sekoerangnja akan dibantoe dari kas privè Toean² Moesa dan Hidajat.

d) moerid² jang agak djaoh saban malam haroes beladjar ngadji kitab dilanggar Soekaradja kaler. Ialah berhoeboeng dengan kekoerangan tempo bila segenap peladjaran diberikannja diwaktoe sekolah sadja.

e) satoe minggoe satoe kali goeroe² haroes moezakarah di Soekaradja, agar soepaja bertambah pengatahoeannja dan didjaga djangan bertentangan peladjaran dimasing-masing sekolahnja. Tentang ini, adalah dalam penilikannja Toean Hasanoedin, kepala goeroe Wahdatoel Ichwan.

Djam 11 rapat ditoetoep dengan selamat.

Soekaradja, 18 November 1939

De secretaris W. I.

Pandji.

—o—

## Comite Inh. Mulo make dadasar Islam.

Di Bandoeng geus diajakeun hidji commissie noe maksoedna baris ngadegkeun hidji sakola Mulo Priboemi noe make dadasar kaislaman.

Demi wangoenanana eta commissie saperti di handap ieu:

1. Aminoeddin Hamzah, Tjitjalengka.
2. M. O. Soedarma, Gang Moentjang 94/20 A (Verlengde regentsweg binnen).
3. A. Gandaatmadja, Simpangsteeg No. 14.
4. M. Soeparman Tjihaoergeulis 192 B
5. I. Prawirasoedarma, Pasoendanweg No. 8.
6. Hardjawisastra, Pagarsih No. 49.
7. Lambrat, Gang Landraad 49 A / 1 B
8. R. Ibrahim djalan Paledang 245/16B
9. R. Djalal Somadinata, Kebon-kalapa 31/19 A.
10. Zahir, Oosteinde No. 20.
11. H. Z. Moettaqien, Soekadjadi No. 189.
12. R. Koerdi, Gang Baparapi No. 9.
13. R. Tasja Soewirja, Pasoendanweg 138/18 C.



Sing saha noe ngaraos kagoengan kapentingan atanapi bade noendjang tjitatjita commissie noe di loehoer, tiasa berhoeboengan sareng djoeragan Aminoeddin Tjitjalengka atanapi ka djoeragan A. Gandaatmadja Simpangsteeg No. 14 Bandoeng.

A. M. ti katebihan ngiring ngadoe'akeun soepaja eta tjita-tjita enggal kaboektian. Amin! (T. J.).

## Rapport soesoe boelan September 1939.

| Pameresan | Vet-gehalte | Vet-vrije droog rest | Zuurgraad | Reinheid | Katragan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Klein-Segoenoeng, Patjet. | 3,5% | 8,57 | 6,2 | Aloes pisan. | Deugdelijk v. samenstelling, ondeugdelijk v. toestand wegens positieve alcoholproef | Sedeng. |
| 2. Tjimatis, Tjiandjoer. | 3,3% | 8,65 | 7,0 | Aloes | Tjatjampoeranana djeung kaajaanana aloes. | Aloes |
| 3. de Bron, Tjiandjoer. | 3,4% | 8,16 | 6,2 | Aloes | Idem | Sedeng |
| 4. Angkloeng, Tjibeber. | 3,7% | 8,74 | 6,0 | Idem | Idem | Idem |
| 5. Valencia, Patjet. | 4,0% | 8,17 | 6,0 | Idem | Idem | Idem |

ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina „Sadjarah Ambija" basa Malajoe.

(koe: Atmadja.)

XV.

154. Kotjap dina waktoe asar, djol Simoed djeung koeda tadi, ka nagri Baetalmoekdas, Nabi bingah liwat saking, wireh koeda geus kenging, malah tjek galoer pitoetoer, koe bawaning bingahna, Nabi lali kana wadjib, solat asar (*) waktoena geus ahir pisan.

155. Toeroen wahjoe ti Jang Soekma, nganaha-naha ka Nabi, solat asar salah mangsa, Nabi ngawalonan tadim, „Goesti langkoeng tingali, reh ngaraos bingah langkoeng, doegi ka abdi hilap, koe hal eta moegi Goesti, panonpoë wangsoelkeun ka waktoe asar.

———————

(*) Waktoe asar roepina bae sare'at Nabi Ibrohim.

156. Koe koedratna Maha Soekma, panonpoë moendoer deui, sakira ka waktoe asar, enggal Soelaeman Nabi, harita solat asri, barang solatna geus toetoep, panonpoë teu lila, teroes soeroep waktoe magrib, eta kitoe toemoet saoedjrat tjarita.

157. Moen dipikir salantjar mah, di Nabi estoe moestahil, gagabah lampah ibadah, ngahirkeun soegri noe wadjib, tapi moenggoeh Jang Widi, sipatna koedrat-kodiroen, kawasa sakersana, nadjan djadi tjodeh Nabi, lamoen perloe keur tjonto ka djalma rea.

158. Saperti ieu tjarita, teu moestahil ngandoeng misil, hidji nembongkeun moedjidjat, moenggoeh ka Nabi kakasih, sapamoendoetna boekti, nadjan noe mohal tjek mahloek; doea parentah sara, jen wadjib sanadjan Nabi, komo oerang noe pinoeh koe napsoe doenja.

159. Henteu meunang tinggal sara, sabab eta amar Nabi, Nabi teh djalma pilihan, wadjib amarna dipoehit, sakapeung teu kaharti, koedoe solat reudjeung saoem, padahal moen disasar, ngandoeng hikmat roepi-roepi, noe karasa koe noe sok solat poeasa.

Pangkoer.

160. Kotjap dina hidji mangsa, Nabi Allah njaoer Simoed Ibelis, lahirna: „ka dieu Simoed, ajeuna kami nanja, sabab maneh koe batoer-batoer diseboet, lampar panjabaanana, tjing naon noe geus kapanggih.

161. Noe aneh di ieu doenja, soesoeganan djadi misil ka kami, bisa nambahan panemoe, keur koendangan di doenja," sanggem Simoed: „moen jaktos katimbang perloe, hal eta kedah didadar, abdi bingah liwat saking.

162. Emoet waktos ngalalana, ngadjadjah ka oenggal-oenggal nagari, kantenan seueur panemoe, noe teu kinten endahna, antawisna anoe ngaherankeun langkoeng, hidji poelo noe kapendak, noe aja di palih magrib.

(Samboengeun).